

# MARL






# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL

## Għad-Dilettanti tar-Radju

## Maltin u Għawdxin

### Numru 38

### Mejju 2009

# Fiċ-Ċentru mhux  permess tipjip



## Mill-Editur

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Mejju 2009 li hija t-38 ħarġa ta' din is-sensiela.

Bħal dejjem il-**MARL** dejjem għaddejja bl-attivitajiet li huma ta' siwi għad-dilettanti tar-radju, kemm bħala delizzju kif ukoll biex ikunu dejjem għal-lest biex jekk tinqala xi emerġenza jkunu mħarrġa tajjeb ħalli jkunu jistgħu jagħtu l-għajnuna tagħhom.

Dan mhux biss jeħtieġ taħriġ kontinwu anki b'mezzi aktar moderni ta' komunikazzjoni bil-kompjuters, imma taħriġ prattiku u tħejjija ta' l-appart meħtieġ għal komunikazzjoni f'emerġenza kif ukoll taħriġ bl-istess apparat.

Għal dan il-għan, il-grupp ta' emergenza ħa sehem fl-eżerċizzju ta' komunikazzjoni ta' emerġenza madwar id-dinja imsejjah **ECOMSET** li sar nhar is-**Sibt 18 ta' April 2009** bejn **11.00 - 15.00 UTC**, jiġifieri bejn **12.00 – 16.00 ħin ta' Malta**. Aktar l-isfel għandkom xi ritratti ta' din l-attivita'.

Grupp ieħor ħa sehem ukoll f'attivita' organizzata mid-Dipartiment tal-Protezzjoni Civili li saret fil-Belt Valletta bil-għan li jinġabru affarijiet għall-vittmi tat-terremot li sar aktar kmieni f'April fl-Italja.

Dan it-terremot ifakkarna li emerġenza tista' tinqala' bla mistenni mingħajr ħadd ma jkun jaf fejn, kemm tkun kbira u kemm tkun tinħtieġ għajnuna, u għalhekk barra l-grupp uffiċjali ta' l-emerenza kulħadd għandu jħejji ruħu u jitħarreġ għal dak li jista' jinqala'.

Bħas-snin ta' qabel, il-**MARL** ġiet mistiedna biex tieħu sehem fil-Wirja tar-Rebbiegħa fil-Ġonna ta' Sant'Anton, liema wirja nżammet nhar is-Sibt 2 ta' Mejju u nhar il-Ħadd 3 ta' Mejju. Numru ta' dilettanti tar-radju hadu sehem billi twaqqaf stazzjoni u numru ta' stazzjonijiet ġew ikkuntattjati, kemm is-Sibt kif ukoll il-Ħadd. Radd il-ħajr lil dawk kollha li ħadu sehem u ħadu x-xogħol biex jarmaw dan l-istazzjon.

Nixieq nieħu l-okkażjoni biex nifraħ lill-grupp li għamlu l-kors dwar l-ewwel għajnuna mogħti mis-St John li kollha għaddew mill-eżami.

Bħal dejjem, nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-**QSL** tiegħi jew tistgħu tibgħatuha fuq l'e-mail tiegħi **9h1av at searchmalta dot com**.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

**Dawn huma ritratti waqt l-operazzjoni min Qalet Marku Baħar iċ-Ċagħaq**



**9H1PS Arthur u 9H1VW Joe jiddiskutu**



**Veduta tal-post**

**Fuq ix-xellug 9H1PS Arthur u 9H1VW Joe jiddiskutu kif sejrin l-affarijiet waqt li taħt jidher 9H1ES Fortunato qiegħed jitkellem.**





**9H1PS Arthur u 9H1VW Joe**

**9H1ES Fortunato**




**9H1BW Christopher**



**9H5OU Joseph 9H1AA George**



9H5OU Joseph 9H1PI Ivan, 9H1BW Christopher, 9H1PS Arthur u 9H1ES Fortunato jitkellem



9H1PI Ivan qiegħed jarma



Fir-ritratt tax-xellug 9H1PS Arthur u 9H1VW Joe



9H1PS Arthur, 9H1VW Joe, u 9H1PI Ivan










**Antenna Vertikali** **Antenna vertikali oħra**






**9H1BW Christopher 9H1PI Ivan** **9H1AA George 9H1PI Ivan**





**Mr Mark Brincat DPĊ, 9H1PS Arthur** **Mr Mark Brincat DPĊ, 9H1PI Ivan**




**9H1PS Arthur 9H5OU Joseph 9H1PI Ivan** **9H1ES Fortunato**

**Is-Sur Mark Brincat huwa mid-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili u bħala Grupp tal-Komunikazzjoni ta' Emerġenza naħdmu id f'id miegħu. Nieħdu l-okkażjoni li nroddulu ħajr tal-koperazzjoni.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Kartolini QSL tal-Brażil

Ftit ilu ġibtilkom ritratti ta' kartolini **QSL** ta' stazzjonijiet li kienu jaħdmu minn Malta u tlabt lil min għandu xi kartolini **QSL** ta' dilettanti tar-radju Maltin biex jgħaddili kopja. Is-sejħa għadha miftuħa għaliex tajjeb li nżommu kopja anki jekk elettronika biss għall-istorja.

Nixtieq nagħmel l-istess appell mhux biss għall-kartolini **QSL**, imma għal kull informazzjoni li wieħed jista' jkollu jew jikseb biex nagħmlu kopja tagħha, inklużi kopji ta' fuljetti maħruġa minn kull Għaqda tar-radju li kien hawn f'Malta u anki f'Għawdex.

Kif urejt qabel dawn l-affarijiet ma jsirux biss f'Malta, imma hemm paijjiżi oħra li jagħmlu l-istess u kont tajtkom ukoll il-ħoloq ta' l-internet fejn tistgħu ssibu xi wħud minnhom. Illum se nagħtikom ukoll ftit informazzjoni dwar kartolini **QSL** tal-Brażil u fejn tisgħu ssibuhom.

Fil-fatt, hemm Għaqda msejħa l-Arkivju Storiku tad-Dilettanti tar-Radju Brażiljani (Brazilian Historical Amateur Radio Archive) li l-għan tagħha huwa li tippriserva l-istorja u dokumenti dwar id-delizzju tar-radju tad-dilettanti fil-Brażil mill-ewwel żmienijiet (~1924) sa' llum.

Huma għandhom iktar minn 8,000 kopja elettronika ta' kartolini **QSL** bnadar eċċ. Wieħed jista' jara dawn l-affarijiet billi jidħol fuq il-paġna interessanti ta' l-internet tagħhom li hija **http://www.radioamador.org.br/english.htm**

Nistedinkom iżżuruha għaliex hija interessanti.

Radd il-ħajr għal din l-informazzjoni lil **Rony PS7AB ps7ab at yahoo.com** u lil **Ivan**, **9H1PI** li għaddielna din l-informazzjoni.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Belt Valletta 18.04.2009

Din l-attivita' saret b'kollaborazzjoni mad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili li organizza l-ġbir ta' affarijiet għal dawk milquta mit-terrimot li sar aktar qabel f'April f'Aquila fl-Italja. Ħadu sehem **9H1M Dominic**, **9H1VC James**, **9H1AK Alfred**, **9H1XE Edwin** u **9H5IR Norbert**.




**9H1VC James**, **9H1M Dominic**, **9H1XE Edwin**



**9H1VC, 9H1AK wara 9H1M**, **9H1XE**



**9H1M Dominic**, **9H1XE Edwin**



**9H1XE Edwin**, **9H1VC James**



**Antenna**



**9H5IR Norbert** **9H1M Dominic**

**Radd il-ħajr lil dawk li bagħtu r-ritratti**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

# 70MHz

Hawnhekk għandkom informazzjoni grafika dwar kif inhija mqassma l-allokazzjoni fuq il-frekwenza ta' 70MHz f'pajjiżi differenti. Din il-grafika tinsab fuq il-paġna ta' l-internet ta' l-4 metri http://www.70mhz.org/




# 500kHz

Din is-sena, f'Jum Marconi, Stazzjon uffiċjali Marconi li uża apparat tal-Marconi għamlu kuntatt li kien bħal dawk li Marconi innifsu irnexxilu jagħmel ħafna snin ilu.

Matul l-aħħar sieghat tal-Ġimgħa 24 ta' April u fis-siegħat bikrin tas-Sibt 25 ta' April, **GB4FPR** ġie mħaddem minn Forth Perch Rock Marine Radio Museum, ġewwa Wirral.

Huma wżaw varjazzjoni fil-liċenzja li kienu għadhom kif kisbu għal bejn **501kHz** sa **504kHz**, u irnexxilhom jagħmlu **QSO** trans-Atlantiku fuq **502kHz** ma' stazzjon f'St. John's Newfoundland.

L-operaturi wżaw apparat tal-baħar Marconi u l-kodiċi Morse u irċevew rapport ta' **539** mingħand **VO1MRC**. Dan kien kuntatt fuq żewġ frekwenzi fejn **GB4FPR** ittrasmetta b'1 Watt E.R.P. fuq **502kHz** u rċieva lill-istazzjoni Kanadiż fuq **3566kHz**.

Forth Perch Rock kienet mibnija bħala batterija ta' difiża fuq il-kosta matul il-perjodu Napoleoniku biex tħares il-Port ta' Liverpool. Din tkun miftuħa matul is-sena kollha u hemm mużewijiet, esibizzjonijiet u fejn wieħed jieħu te.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## 136kHz

Id-dilettanti tar-radju Ġappuniżi ingħataw din il-frekwenza u issa jistgħu jaħdmu fuqha bit-trasmissjoni ma tkunx aktar wiesha minn **100Hz**. Infakkar li l-allokazzjoni hija minn **135.7kHz** sa **137.8kHz.**

## Certifikat tal-Karabinieri

Dawk dilettanti li jħobbu jġemmgħu kemm jistgħu ċertifikati jistgħu jippruvaw jiksbu ċertifikat ieħor magħruf bħala Ċertifikat tal-Karabinieri.

Dan huwa bħala tifkira tal-195 anniversarju tat-twaqqif tal-Karabinieri u l-kuntatti jridu jsiru bejn **0700 UTC, 20 ta' Mejju sa' 1900 UTC, 5 ta' Ġunju, 2009**




L-għan ta' dan iċ-Ċertifikat huwa li d-dilettanti tar-radju u s-semmiegħa fuq il-mewġ qasir jitkellmu jew jisimgħu kemm jista' jkun dilettanti tar-radju li huma ta' membri tal-Karabinieri.

Il-frekwenzi huma **3.5MHz (80M), 7MHz (40M) u 14MHz (20M).**
Il-modi huma **SSB, CW, PSK31, RTTY**.

Kuntatt wieħed kuljum jista' jsir ma kull membru fuq l-istess frekwenza bl-istess mod ta' trasmissjoni. Ma hemmx limitu ma kemm stazzjonijiet tal-Karabinieri titkellem ħlief li ma tistax titkellem ma' l-istess stazzjon fl-istess jum fuq l-istess frekwenza bl-istess mod ta' trasmissjoni imma tista' tagħmel l-istess f'jiem oħra.

Hawnhekk għandkom lista ta' dilettanti tar-radju li huma membri tal-Karabinieri.

**IK0AUO Walther**
**IK0QBI Enrico**
**IK0QOF Giancarlo**
**IK0VGC Claudio**
**IS0YHV Antonio**
**IW0DGJ Antonio**
**IW0GSB Stefano**
**IW0EYT Massimiliano**
**IZ0IWL Gabriele**
**IZ0KNA Enzo**
**I1ULJ Salvatore**
**IK1MOP Vittorio**
**IW1DQS Davide**
**IK2SOB Fabio**
**IW2GRA Angelo**
**IW2NLJ Michele**
**IZ2ABM Giovanni**
**IZ2DJN Marco**
**IZ2KSC Giovanni**
**IZ2IPF Mauro**
**IZ2LNA Filippo**
**IK3ORD Maurizio**
**IV3FBH Tiziano**
**IV3LBP Loreno**
**IV3PCF Giorgio**
**IV3TYS Dario**
**I4GVX Giovanni**
**IZ5IJY Sandro**
**I6TND Vito**
**IK6BAK Eliseo**
**IK6DUN Feliciano**
**IK6ZJE Domenico**
**IK6ZNK Francesco**
**IW6MNT Domenico**
**IZ6CRK Raffaele**
**IZ6FUQ Stefano**
**IZ6FYI Giuseppe**
**IW7EBB Gianluca**
**IW7EFJ Marco**
**IK8JAK Angelo**
**IK8XVQ Michele**
**IW8PQ Nino**
**IZ8BGA Massimo**
**IZ8CCX Agostino**
**IZ8DAF Sabino**
**IZ8FMU Massimo**
**IZ8GNF Francesco**
**IZ8LGW Pasquale**
**IT9ASX Gianni**
**IT9ECQ Enzo**
**IT9KKE Carlo**
**IT9ZJE Salvatore**

Dettalji oħra jinstabu fuq **http://www.cota.cc/**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## DX

Hawn taħt għandkom informazzjoni għal min irid jaħdem xi ftit DX miġbura minn fuq **425 DX.**

**AH2Y** u **WX8C** se jkunu qed jaħdmu minn **Guam** bħala **AH2Y** matul il-kompetizzjoni **CQWW WPX CW** li jsir bejn it-30 u l-31 ta' Mejju. Kartolini **QSL** via Logbook tad-Dinja jew dirett lil **HL1IWD**.

**8N51** se jkun qed jaħdem mill-**Gżira Shikoku**, referenza **IOTA AS-076** sal-15 ta' Ġunju. **QSL** via l-**Buro** ta' **JARL**.

**YE7M** se jkun qed jaħdem mill-**Gżira Pajung Pajungan**, referenza **IOTA OC-286**, bejn it-22 u l-24 ta' Mejju. Se jkun qed jaħdem fuq **40, 20, 17, 15 u 10 metri ĊW u SSB**.

**Hermann**, **DL2NUD** u **Joachim**, **DL9MS** se jkunu qed jaħdmu mill-**Gżira Żanżibar** bħala **5H1HP** u **5H1MS** rispettivament sat-2 ta' Ġunju. Se jkunu qed jaħdmu fuq **2M EME/MS**, fuq frekwenzi **ĦF** u **6 Metri**. Kartolini **QSL** mingħand in-nominattivi normali tagħhom.

**Terry**, **BA7NQ** se jkun bil-vaganzi fuq il-**Gżira Ħajnan** li għandha referenza **IOTA AS-094** mill-20 sas-26 ta' Mejju. Skond il-kundizzjonijiet lokali huwa qed jippjana li jaħdem l-aktar fuq l-**20, 30 u 40 metru ĊW madwar 0400, 1000,16000 u 23000 UTC**.

Tmien operaturi mill-**Grupp DX Charente** se jkunu qed jaħdmu bħala **TM0M** mill-**Gżira Molene** bejn it-23 u t-30 ta' Mejju. Huma qed jippjanaw li jaħdmu fuq **SSB, ĊW, RTTY u PSK bejn it-80 u l-10 metri** u possibilment anki fuq is-**6 metri**. **QSL** via **F6ANA**.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

### Għall-bejgħ

**Paul**, **9H1BT** għandu dawn l-affarijiet għall-bejgħ.

**FT767** transriċevutur **Yaesu HF** jaħdem perfettt komplut bil-manwal, **ATU** interna u milkrofonu oriġinali. **700 Euros**

**KW electronics KW76** riċevitur antik għall-frekwenzi tad-dilettanti tar-radju **ĦF PSU** magħmula d-dar. Dan huwa rari għal dawk li jġemmgħu l-apparat **180 Euros**

**Drake R4B** Riċevitur tad-dilettanti tar-radju bi speaker oriġinali li jaqbel miegħu u f'kundizzjoni u jaħdem eċċellenti. Dan huwa rari għal dawk li jġemmgħu l-apparat **400 Euros**

**PAUL GALEA**
66 Triq Ġuże Ellul Mercer,
Ħad-Dingli,
RBT 11
Repubblika ta' Malta

# Fanal tar-Radju

Fanal tar-radju li jittrasmetti fuq frekwenzi differenti ġie mibni fil-Portugall. Dan il-fanal tar-radju għandu in-nominattiv **CS5BLA** u l-posizzjoni tiegħu hija **IM57PX** li hija madwar 92 kilometru l-isfel minn Lisbona.

Il-post fejn jinsab huwa huwa Aldeia dos Chãos ħdejn il-belt Santiago do Cacem fuq il-kosta Atlantika fin-nofs-in-Nhar tal-Portugall.

Il-frekwenzi tiegħu huma **50.076MHz, 144.410MHz, 432.425MHz u 1296.825MHz,** waqt li s-saħħa **ERP** hija ta' **5W** fuq is-**6M** u **2M**, **8W** fuq is-**70cm** u **10W** fuq it-**23cm**.

**Antenni dipol fuq is-6 Metri, vertikali ta' ¼ ta' mewġa fuq iż-2 Metri, J-Pole vertikali fuq is-70cm, u Slot Alford doppju orizzontali fuq it-23cm.**

Il-messaġġ bil-kodiċi Morse huwa **V V V DE CS5BLA QTH BEACON IM57PX.**

Il-fanal huwa mħaddem minn **ARLA**, **Associação de Radioamadores do Litoral Alentejano** u qed jieħu ħsiebha **CT4RK Carlos Mourato**.

Il-kartolini QSL iridu jintbagħtu fuq l-indirizz u mhux mill-Buro

**CS5BLA**
ARLA BEACON
Aldeia Dos Chãos
Santiago Do Cacem,
PORTUGAL




Hawnhekk għandkom veduta tal-post imniżżla minn fuq QRZ.com

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Attivitajiet mill-Kumitat

Il-Kumitat qiegħed jorganizza jew jieħu sehem f'numru ta' attivitajiet pubbliċi biex iservu ta' reklam għad-delizzju tagħna mal-pubbliku.

Kif stajtu taraw mill-fuljetti ta' qabel, numru ta' voluntiera ħadu sehem f'taħriġ fuq eżerċizzji ta' emerġenza, fil-wirja tar-Rebbiegħa fil-Ġonna ta' Sant'Anton, fl-attivita' ta' ġbir għal-dawk milquta mit-terremot fl-Italja, ma' l-iScouts, u attivitajiet oħra.

Uwa wkoll ippjanat li jsiru attivitajiet oħra ħalli mmexxu 'l quddiem id-delizzju tagħna u l-isem tajjeb tal-**MARL**

Il-Kumitat qiegħed ukoll jagħmel numru ta' antenni biex ikunu jistgħu jintużaw mill-**MARL** waqt attivitajiet bħal dawn u anki meta jorganizza operazzjonijiet fuq barra.

Barra minn hekk, għaddej dejjem bil-lezzjonijiet biex dawk li jkunu jridu jkunu jistgħu joqgħodu għall-eżami biex jiksbu l-liċenzja ta' dilettanti tar-radju.

**Dominic, 9H1M** għaddej ukoll bil-lezzjonijiet tiegħu li huma tassew interessanti u għalihom qegħdin jattendu wkoll numru ta' dilettanti tar-radju li fost l-oħrajn sejrin jibnu xi apparat, jagħmlu ċirkwit stampat u anki jużaw programmi tal-kompjuter apposta.

Għalhekk huwa fl-interess tagħkom stess li tieħdu interess f'dak li jkun qiegħed isir, tieħdu sehem u anki tagħtu l-għajnuna tagħkom fl-aħjar interess ta' l-Għaqda tagħna għaliex fl-aħħar mill-aħħar din tirrappreżenta lilna ilkoll ma' l-awtoritajiet.

Tinsewx li iktar ma jkollna membri aktar ikollna saħħa meta nitkellmu ma' l-awtoritajiet, u għalhekk huwa importanti li kull dilettant tar-radju ikun membru tal-MARL.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Attivitajiet

### Ħlas tas-Sħubija

**Għal dawk kollha li għad iridu jħallsu s-sħubija, is-Segretarju Finanzjarju qiegħed jistennikom b'idejgħ miftuħa biex jilqa l-ħlas tas-sħubija tagħkom. Il-ħlas ta' €23 jista' jsir kull nhar ta' Tlieta u l-Ħamis bejn is-6.00 p.m. u t-8.00 p.m. u l-Ħadd bejn l-10.00 u nofs in-Nhar jew b'ċekk bil-posta pagabbli lill-M.A.R.L.**

### Grupp tal-Yahoo

**Oqgħodu attenti u idħlu fil-grupp tal-yahoo ħalli tkunu nfurmati sewwa bl-aħħar attivitajiet li nkunu se nagħmlu.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**